## ХАЛҚАРО МУНОСАБАТЛАР ВА ИҚТИСОД

# ХХРДА КАДРЛАР СИЁСАТИ ИСЛОҲОТЛАРНИНГ ҲАРАКАТЛАНТИРУВЧИ КУЧИ

***ШАЗАМАНОВ ШОАЗИМ***
ORCID: 0000-0002-4780-0406
*сиёсий фанлари номзоди, ТДШУ*

***Аннотация.*** *Хитой Халқ Республикасида ислоҳотларнинг бошланганлигига 41 йил тўлади. 1978 йилда ХКПнинг навбатдан ташқари бўлиб ўтган XI чақриқ, 3 пленумида жамиятнинг тўрта асосий бўғуни: оғир саноат, қишлоқ хўжалик, фан–техника ва ҳарбий соҳани модернизациялаш ҳақидаги тарихий ҳужжат қабул қилинган эди.*

*ХХРда ислоҳотларни амалга оширилган тажрибалар жамият тараққиёти учун кадрлар масаласи ҳал қилувчи омил эканлигини кўрсатиб берди. Мақолада, Хитойда кадрлар масаласи билан боғлиқ маданий-анъаналар, XIX–XX аср Хитой мутафаккири Ху Ши, шунингдек, рус тадқиқотчиларининг хитойдаги кадрлар тизимини ўрганишга бағишланган ишлари, ХХРнинг кадрлар тизимига оид ХКП съездида қабул қилинган материаллар, кадрлар масаласини ҳал этишга доир қабул қилинган низом ва дастурлар, кадрларни танлаш механизмлари, кадрлар тизимида мавжуд коррупцияга қарши кураш, ХХРнинг ислоҳотлар меъмори Дэн Сяопин ва ХХРнинг амалдаги давлат раҳбари Си Жиньпиннинг кадрлар тўғрисидаги амалий – ғоявий қарашлари, ХХР Конституциясида кадрларга оид қабул қилинган қонунлар ва унинг амалдаги ижроси, ХКП томонидан 2012 йилда кадрлар фаолиятига тегишли "саккиз банддан иборат қоидалар" рўйхати ўрганилади.*

*ХХРнинг кадрлар сиёсий тизимини ўрганишда: қиёсий–тарихий, эмприк, фактологик, ивент–таҳалил методларидан фойдаланилди. Хитой, ғарб, рус тилларда, шунингдек, сўнгги йилларда интернет саҳифаларида чоп этилаётган ресурслардан кенг кўламда фойдаланилди.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *кадр, сиёсий тизим, съезд, анъанавий институт, ротация, қадриятлар, лавозим, иерархия, мертократия, коррупция.*

***Аннотация.*** *Исполняется 41 год с начала реформ в Китайской Народной Республике. В 1978 году на XXI внеочередной сессии КПК XXI созыва был принят исторический документ о модернизации четырех основных отраслей общества: тяжелой промышленности, сельского хозяйства, науки и техники и армии.*

*Опыт реформ в КНР показал, что кадровый вопрос является решающим фактором развития общества. В статье рассматриваются культурные традиции Китая в области кадров, работы китайского мыслителя Ху Ши в XIX-XX вв., а также работы российских исследователей по изучению кадровой системы в Китае, также рассмотренны материалы, принятые на Съезде КПК по кадровой системе, положениям и кадровым программам, механизмам отбора кадров, борьбе с коррупцией в кадровой системе, практическим и идеологическим взглядам реформатора Дэн Сяопина и действующего Председателя Си Цзиньпина на вопрос кадровой политики, принятым и реализуемым кадровым законам в Конституции КНР, исследуется список соответствующих «правил из восьми пунктов» кадровой деятельности КПК в 2012 году.*

*При исследовании политической системы кадров в КНР использовались: сравнительно-исторический, эмпирический, фактологический, событийно-аналитический методы. Ресурсы, опубликованные на китайс-ком, западном, русском языках, а также на сайтах, в последние годы получили широкое распространение.*

***Опорные слова и выражения:*** *кадры, политическая система, конгресс, традиционный институт, ротация, ценности, должность, иерархия, меркократия, коррупция.*

***Abstract.*** *It is 41 years since the beginning of reforms in the People's Republic of China. In 1978, at the 11th Extraordinary Session of the 11th CPC, a historic document was adopted on the modernization of the four main sectors of society: heavy industry, agriculture, science and technology, and the army.*

*The experience of reforms in the PRC has shown that the personnel issue is a decisive factor in the development of society. The article examines the cultural traditions of China in the field of personnel, the work of the Chinese thinker Hu Shi in the 19th-20th centuries, as well as the work of Russian researchers on the study of the personnel system in China, and also considers the materials adopted at the Congress of the CPC on the personnel system, regulations and personnel programs , mechanisms for selecting personnel, fighting corruption in the personnel system, the practical and ideological views of the reformer Deng Xiaoping and the current Chairman Xi Jinping on the issue of personnel policy, the personnel laws adopted and implemented in the PRC Constitution, the list of relevant "eight-point rules" of the CCP's personnel activities is examined in 2012.*

*When studying the political system of personnel in the PRC, the following methods were used: comparative-historical, empirical, factual, event-analytical methods. Resources published in Chinese, Western, Russian, and websites have become widespread in recent years.*

***Key words and expressions:*** *personnel, political system, congress, traditional institution, rotation, values, position, hierarchy, mertocracy, corruption.*

Хитойда кадрлар масаласи минг йилдан кўпроқ тарихни ўз ичига олган. Бу тизим кучли марказлаштирилган империя ҳаётининг ажралмас қисми сифатида 1905 йилга, яъни бекор қилинишига қадар хитой маданий тарихида марказий ўринни эгаллаб келган[1]. «Кэцзюй»– давлат хизматига таклиф қилишнинг, имтиҳон ва аттестациялар орқали мансабда юксалишнинг тизими бўлган»[2].

ХХРнинг ислоҳотлар даври чора-тадбирлари шахсни ўзгартиришга қаратилди. Хитой мутафаккири Ху Ши (1891-1962 йй.) фикрича, шахсни ўзгартирмай туриб, давлат фаровон бўлмайди. Ҳар бир шахснинг озодлик учун кураши, давлатнинг инсоний сифатлари учун курашдир, чунки давлатни қуллар барпо этмайди[3]. Бугун замон талабларига жавоб берадиган кадрларни тайёрлаш масаласи, ХХР ижтимоий-сиёсий ислоҳотларининг ажралмас бўғинига айланди.

Профессор Л.С.Переломов «ХХРнинг кадрлар сиёсати–Хитой давлатчилиги анъанавий институтининг ижодий ривожидир», деб номланган китобида ХХР давлат кенгаши матбуотдевонхонаси ва ХКП марказий қўмитаси ташвиқот бўлими кўмагида нашр этилган «ХКПнинг XVIII Бутунхитой съезди. Хитой орзуси ва дунё» китобини таҳлил қилди ва бу китоб маълумотларини Си Жиньпинни Ғарбий Европага саёҳати натижалари билан таққослади. ХХР раҳбари Хитойнинг стратегик режасида хитой маданиятининг ролини «юмшоқ куч» сифатида алоҳида таъкидлаган. Л.С.Переломов таъкидлашича, Чжаньго–Цинь–Хань даврида хитой тамаддунининг асосий институтлари назарий жиҳатдан вужудга келган ва шаклланган. Ўша даврда Хитой жамиятида шахсни давлат хизматига бўлган қобилияти бўйича баҳолаш тизими шаклланган. Бу ерда ахлоқий омил белгиловчи ролни ўйнаган, «ижтимоий лифт»нинг мезонлари шаклланган. ХКПнинг ҳозирги раҳбариятига келсак, Л.С.Переломов фикрича, айнан шу раҳбарият анъанавий сиёсий маданиятни ХХР ривожининг стратегиясига ижодий мослаштирган[4]. ХХРнинг бугунги кадрлар тизимида ўтказиб келаётган ислоҳотларини миллий қадриятлар тизимида ўрганиш ўзининг илмий мантиғига эгадир.

1980 йилларда Хитойда давлат хизмат тизимини қонунчилик даражасида тартибга солиш масаласи қўйилди. Бу ХХРда маъмурий ислоҳотнинг муҳим таркибий қисми эди. 1982 йилда

[1]Қаранг: Elman B.A. Cultural History of Civil Examinations in Late Imperial China. UniversityofCaliforniaPress, 2000.
[2]Қаранг: Семенов А.А. Перспективы развития принципов меритократии в политической системе КНР//Проблемы Дальнего Востока № 5, 2017. –С. 136.
[3]Цит бўй, қаранг: Шарапов А.А. Осиё–Тинч океани минтақаси давлатлари ва Ўзбекистон республикаси муносабатлари. Монография -Т.: 2014. 15б.
[4]Қаранг: Виноградов А. Перепелкин Ю. Новые аспекты социально – политического развития КНР// Проблемы Дальнего Востока№ 4, 2015. – С. 182.

Сиёсий бюронинг бирорта аъзоси олий маълумотга эга бўлмаган[1]. Шунинг учун Кадрлар вазирлигига "Давлат хизмати" янги услубини ишлаб чиқиш вазифаси юклатилган эди[2].

«1987 йили ХКПнинг XII съездида илк бор давлат хизмати тизимини яратиш ғояси илгари сурилди. 1993 йилда давлат хизматчилари ҳақидаги муваққат низом кучга кирди. 1999 йилдан бошлаб, раҳбар кадрларни лавозимга танлаш ва тайинлаш фаолияти ҳақидаги муваққат низом билан 2002 йилдан бошлаб эса ҳудди шундай, аммо доимий характерга эга бўлган яна бир ҳужжат билан мукаммаллаштирилди[3]. Мазкур ҳужжатлар 2006 йилнинг 1 январида ХХРнинг давлат хизматчилари ҳақидаги қонуни билан алмаштирилди. Қонун кадрларни танлашнинг янги тизимини шакллантирди. Уни аввалги ҳужжатдан асосий фарқи кадрларни маъмурий органлар штатига имтиҳон орқали танлаш йўли билан олишга ўтишда эди[4]. 2005 йилда "2006–2010 йилларга мўлжалланган тафтиш ишларини бошқариш тўғрисида"ги дастур қабул қилинди. 2010 йилдан барча тафтиш ишлари ва махсус текширувларнинг натижаси матбуотда эълон қилиниб бориладиган бўлди. Фақат давлат тижорат маълумотлари сир бўлиб қолишлиги[5] кўзда тутилган эди.

2010 йилда эса "Кадрлар тизимини ислоҳ қилишнинг умумий ҳолати" ва "Кадрлар тизимини ислоҳ қилишнинг 2010–2020 йилларга мўлжалланган асосий режаси" каби дастурлар қабул қилинди. 17-Съезд кадрлар тизимини ислоҳ қилиш бўйича ХХР тарихида ёрқин из қолдирди.

Съездда Дэн Сяопин даврида давлат тузилмаларида лавозимларга келган раҳбарларни алмаштириш ва янгилаш механизми тажрибадан ўтказилди. Эркаклар учун нафақа ёши 60, аёллар учун эса 55 ёш, марказ ва провинцияларда раҳбарлик лавозимлари 65 ёш қилиб белгиланди. «Лавозимга даъвогарлар оғзаки ва ёзма имтиҳонларни топшириши, ишга янги қабул қилинган давлат хизматчилари бир йиллик синов муддатидан ўтишлари, зарурият туғилганида давлат хизматчилари ўз муассасаларидан ташқари ҳам ўриндошлик асосида ишлашлари мумкинлиги белгилаб қўйилди»[6].

Хитойда ҳозир ҳам имтиҳон қилиш йўли билан танлаш – давлат хизматига кириш учун асосий йўналишдир. Давлат хизмати қонунига мувофиқ, оддий давлат хизматчиларини ишга қабул қилиш, очиқ имтиҳон, қатъий текширув, адолатли рақобат ва истъедодларни танлаш тамойилларига жавоб бера олиши шарт. Мазкур жараён оммавий ахборот воситаларида вакант /бўш/ ўринларнинг мавжудлиги ҳақидаги эълонни нашр этиш, тест, интервью, маълумотларни текшириш, тиббий кўрик, рўйхатдан ўтиш, синов даври ва бошқа босқичларни ўз ичига олади. Танлашнинг бундай услуби жамиятнинг турли қатламлари вакиллари бўлганларга, адолатли рақобат йўли билан давлат хизматига кириш ва давлат бошқарувида иштирок этиш имконини беради, деб ҳисобланади[7].

Давлат хизматчилари иши ва фаолиятини текшириш аттестация йўли билан амалга оширилади. Бунда ишнинг амалий натижаларини текшириш билан бир қаторда, ахлоқий сифатлар, қобилият, ростгўйлик, пора олмаслик, ишчанлик хусусиятлари ҳам талаб этилади.

---

[1]Қаранг: Киссинджер Г. Мировой порядок. Изд-во АСТ М. 1916. с.291.
[2]Қаранг: Гудашников Л.М. Метаморфозы государственной службы в Китае// Отечественные записки. 2008. № 3 (42). URL: http://www.strana-oz.ru/2008/3/metamorfozy-gosudarstvennoy-sluzhby -v-kitae
[3]Қаранг: Гудашников Л.М. Метаморфозы государственной службы в Китае// Отечественные записки. 2008. № 3 (42). URL: http://www.strana-oz.ru/2008/3/metamorfozy-gosudarstvennoy-sluzhby -v-kitae
[4]Қаранг: Хао Ли. Сравнительный анализ системы государственной службы Китая и России//Власть №8,2014 – С. 174-179.
[5]Қаранг: Ван Фан. Бессердечный ревизор // Китай. – № 12 (26), 2007. – С. 21.
[6]Қаранг: Семенов А.А. Перспективы развития принципов меритократии в политической системе КНР//Проблемы Дальнего Востока № 5, 2017. –С. 137.
[7]Қаранг: Система государственных служащих Китая/ Центр оценки эффективности деятельности государственных органов Республики Казахстан 22.12.2014. URL: http://www. Bagalau.Kz/ru/evaluation – system/wold/i4182

«Хизмат поғонаси бўйича кўтарилиш мезонларининг икки гуруҳини ажратиш мумкин: хизматлари ёки касбий профессионал сифатлари асосида (меритократик мезонлар) ва раҳбариятга содиқлиги туфайли лавозим зинапояларидан кўтарилиш (мойиллик, хайрихоҳлик мезонлари). Бу қуйидаги тартибда амалга оширилади: номзодни ошкора яъни, жамоа олдида танлаш, ташкилий органларда текшириш, жамоада муҳокама қилиш, қарор қабул қилиш ва ниҳоят лавозимга белгилаш. Лавозимда кўтарилиш ички рақобат танлови ёки умумий танловлар асосида ўтиши ҳам мумкин. Кадрлар ротациясининг бир нечта турлари мавжуд: бошқа лавозимларга ўтказиш, лавозимни сақлаган ҳолда «ўринбосарлик лавозимига тайинлаш ва чиниқтириш» учун командировкага юбориш[1](охирги ҳолатда мақоми бўйича қуйи ташкилотга вақтинчалик ўтказиш назарда тутилади)[2].

Аттестация яхлит тизим шаклига солинган. Аттестация очиқ ёки ёпиқ тарзда ўтказилиши мумкин. ХХРда давлат хизмати учун кадрларни тайёрлашнинг маркази, бу Давлат маъмурий академиясидир. Академия 1993 йилда давлат кенгаши кўрсатмасига биноан ташкил қилинган. Кадрларни тайёрлаш механизмига назарий машғулотлар ва амалиёт натижалари киритилган. Машғулотлар 4 гуруҳга бўлинади: янги келган бошловчи мутахассислар учун; раҳбар лавозимни эгаллаган ходимлар учун; алоҳида мутахассислар учун; малакасини ошираётган давлат хизматчилари учун.

ХХРда 15 октябрдан 24 октябргача давлат лавозимларига даъвогар бўлганлар учун имтиҳонлар бўлиб ўтади. Асосий аҳамият сиёсий мезонларга қаратилади. Бу талаблар узоқда жойлашган ички ҳудудларда ишлаши лозим бўлган амалдорлар учун бироз юмшоқ ҳисобланади[3].

Россия Фанлар Академияси Узоқ Шарқ Институти катта илмий ходими Ю.Ю.Перепелкиннинг «Си Жиньпин: ҳар томонлама ислоҳотлар ва миқёсли кадр тозаланиш жараёни» номли китобида: Хитойда кадрларни тозалаш жараёни ХХР стратегик ривожланиш истиқболлари нуқтаи назаридан ислоҳотларнинг замонавий босқичида ўзига хос сиёсий аҳамият касб этади[4].

«Бу масала Хитой ички сиёсатида жиддий бўлган коррупцияга қарши кураш масаласи билан боғлиқ. ХХРда ҳокимиятга раҳбарларнинг бешинчи авлоди келиши биланоқ коррупцияга қарши кураш компанияси доирасида бошқа вазифалар қаторида қочоқ коррупционерларни қайтариш ва одил судловга топшириш вазифаси ҳам қўйилмоқда. ХХР ва АҚШ ўртасидаги давлатлараро муносабатларнинг замонавий тизими нафақат ҳарбий ва дипломатик соҳадаги жараёнларга, балки Хитой элитаси вакилларининг катта сони АҚШ ҳудудида яшаётганлиги билан ҳам боғлиқдир»[5].

2013 йил 5-17 март кунлари ХХРнинг 12-чақириқ 1-сессияси ва 2013 йил 3-12 март кунлари бўлиб ўтган Хитой Халқ Сиёсий Маслаҳат Кенгашининг 12-чақириқ 1-сессиясида Хитой раҳбариятининг янги авлоди фаолиятининг давлат қурилишидаги асосий йўналишлари кўрсатиб ўтилди.

ХХР раиси лавозими 1954 йилдаги Конституцияси асосида киритилган. Амалдаги Конституция қонунларига мувофиқ, давлат раҳбари лавозими коллегиал бўлиб, раис ҳамда УХХВЙ (Умумхитой Халқ Вакиллари Йиғини) доимий қўмитасидан иборат эди. ХХР раиси УХХВЙ томонидан сайланади ва қонун томонидан парламент назорати ўрнатилган. Фаолияти

---

[1]Қаранг: Семенов А.А. Перспективы развития принципов меритократии в политической системе КНР//Проблемы Дальнего Востока № 5, 2017. –С. 137-138.
[2]Қаранг: Лазукова Е.А. Наем и карьера государственных служащих // Власть. №5, 2013.-С. 181-185.
[3]Қаранг: Семенов А.А. Перспективы развития принципов меритократии в политической системе КНР//Проблемы Дальнего Востока № 5, 2017.–С.138.
[4]Қаранг: Виноградов А. Перепелкин Ю. Новые аспекты социально-политического развития КНР// Проблемы Дальнего Востока№4, 2015.-С.182.
[5]Қаранг: «Круглый стол в ПДВ» Отношения и США на современном этапе: состояние, перспективы и вызовы для России //Проблемы Дальнего Востока №4, 2015. -С. 62-63.

эса УХХВЙ ва УХХВЙ МҚ томонидан қабул қилинган қарорларга мувофиқ амалга оширилиши лозим. Раис ваколатлари муддати 5 йилни ташкил қилади ва у мазкур лавозимда кетма-кет икки муддатдан зиёд бўла олмайди[1].

Ҳокимият тепасига келган бешинчи авлод томонидан бу мезон бузилди. Айрим тадқиқотчилар хитой меритократия феномени ва уни имплементациясининг истиқболларини ўрганишни бошладилар. Канадалик сиёсатшунос Цинхуа Университети (Пекин) профессори Дэниэл А Белл замонавий Хитой ҳозирда жорий этишга интилаётган тизимни «вертикал демократик меритократия» деб атади[2].

Унинг фикрича, замонавий Хитойда меритократия давлат бошқаруви самарадорлиги (натижавийлик, шаффофлик, ҳисобот) нуқтаи назаридан ғарбдаги либерал демократияга альтернатив /муқобил/ сифатида тушунилмоқда[3]. Кўп сонли расмий малакавий мезонлар, конкурс танлови, мансабдорлар ваколатининг аниқ белгиланган муддати, иш натижаларига кўра, лавозимда кўтарилиши назарда тутилади.

Ғоя демократик бошқарувнинг қуйи даражаларида яхши ишлашидан иборатдир. Аммо унинг фикрича, ҳукумат сиёсий вертикалга эга бўлган улкан мамлакатда даража нақадар юқори бўлса, масалалар шу қадар мураккаблашади. Шу сабабли, хатонинг баҳоси жуда қиммат ва юқори профессионал сифатларга эга бўлган етакчиларни танлаш ва лавозимда кўтариш тизимини институционаллашуви ўта муҳимдир.

Замонавий Хитойда минтақавий партиявий етакчилар, ўз қўл остидаги минтақавий иқтисодий ўсишнинг юқори суръатини кўрсатса, лавозимда кўтарилишнинг кўпроқ имкониятига эга бўладилар. «Аммо меритократия ғоялари тобора оммалашганига қарамасдан, бундай тизимни амалга ошириш бир қатор қийинчиликларга эгадир: раҳбарларни танлашда лозим бўлган қобилиятларни аниқлашнинг муайян, очиқ-ойдин универсал мезонлари мавжуд эмас»[4]. Шу сабабли фақат меритократия асосида барпо этилган тизимлар танқид қилинади. "Камчиликлар мавжуд бўлган шарт-шароитларда меритократия ўзининг зид ҳодисасига айланиши мумкин, яъни номзодларни танлаш жараёнида коррупцияга йўл очилиши мумкин»[5].

ХКП XIX Съездида Си Жиньпин «биз ҳам йўлбарсларни, ҳам пашшаларни нишонга олиб ўқ уздик, ҳам тулкиларни ов қилдик», деган эди[6]. Охирги ўн йилликларда ХХРда ижтимоий манфаатларни "артикуляция"[7] қилишнинг самарали механизмлари пайдо бўлди.

Хитойда раҳбарлик лавозимини суиистеъмол қилишга ҳам қатъий чоралар кўрилган. «Пора ҳақида кичик хабарнинг пайдо бўлиши, хитой амалдорини ишсиз қолдиради ва барча нарсасини йўқотади. Агарда суд томонидан амалдор бирон-бир бизнес-тузилманинг фаолиятини ноқонуний тарзда тўхтатгани исботланса, давлат мазкур бизнес-тузилма эгаларига бу билан боғлиқ барча сарф-харажатларни қоплайди, жумладан, йўқотилган даромадни ҳам. Сўнгра эса бу пулни амалдор оиласи қоплаши лозим бўлади, аммо

---

[1]Қаранг: Виноградов А. Перепелкин Ю. Новые аспекты социально-политического развития КНР// Проблемы Дальнего Востока№4, 2015. -С. 185-186.

[2]Қаранг: Bell D.A.The China Model: Political Meritocracy and the Limits of Demoocracy. PrincetonUniversityPress,2015.

[3]Қаранг: Bell D.A., Garton Ash T., Nathan F.J., Zhang T. Is the China Model Better Than democracy? Meritockracy could avoid the pitfalls of American-style politics –at least in theory//Foreign Policy19.10. 2015. URL: http:// foreignpolicy.com/2015/10/19/ china-demockracy -theoy-communist-party-politics-model

[4]Қаранг: Arrow K., Bowles S., Durlauf S. Meritocracy and economic Inequality. PrincetonUniversityPress,1999.

[5]Қаранг: Семенов А.А. Перспективы развития принципов меритократии в политической системе КНР // Проблемы Дальнего Востока № 5, 2017. –С.140-141.

[6]Қаранг: Пивоварова Э.П. Что нового внес XIX съезд КПК в стратегию развития КНР// проблемы Дальнего Востока № 3, 2018.- С. 90.

[7]Қаранг: http://pavroz.ru/almond-articulation

амалдорлар ҳаракатлари қасддан амалга оширилган бўлса, озодликдан маҳрум этилади»[1]. Масалан, «Пекин шаҳрининг мэри Чэнь Ситун, ўз қариндошига йирик давлат буюртмани берганлигини ва суистеъмоли учун 16 йилга озодликдан маҳрум қилинди»[2].

Хитойда ҳозир "иқтисодий жавобгарлик бўйича тафтиш тизими" амал қилмоқда. Мамлакатда расмий доирадагилар учун "совға-саломлар" олиш поранинг бир тури сифатида жазога тортиладиган бўлди. Раҳбар кадрлар ичида "Ким бошлиқ бўлса, ўша ҳаммасига жавобгар[3]" тамойилига амал қилинмоқда. 2010 йил охирида Хитойда 236та қонун; 690тадан ортиқ маъмурий-меъёрий ҳужжатлар ишлаб чиқилди; 107 та маъмурий-меъёрий ҳужжатларга, 417 та маҳаллий-маъмурий ҳужжатларга ўзгартириш киритилди; 7та маъмурий-меъёрий ҳужжатлар ва 455та маҳаллий-меъёрий ҳужжатлар бекор қилинди[4]. ХКП нинг 2014 йил 20-23 мартда бўлиб ўтган 18–чақриқ 4 –чи пленумида коррупцияга қарши кураш бўйича чора –тадбирлар кўрилди[5].

Хитой Коммунистик партияси Марказий Қўмита канцелярияси (ХКП Марказий Қўмитаси) кадрларнинг шахсий ишлари билан ишлашни тартибга солувчи ҳужжат қабул қилинган. Ҳужжат "Ходимларнинг шахслар билан ишлаш қоидалари" деб номланади. Қуйидагилар: Ходимларнинг шахсий ишларига масъул бўлган тузилмалар мазмуни ва фаолияти, вазиятни бошқариш, текшириш ва назорат қилиш қоидалари ва кадрларнинг шахсий ишлари янги даврда партия бошқарувининг муҳим ресурси сифатида кўрилиши зарурлиги белгилаб қўйилди.

Интернет тармоғи орқали берилган маълумотларда қайд этилишича, 1990 йиллардан бугунгача ноқонуний йўл билан ХХРдан 127 млрд. АҚШ доллари четга чиқиб кетган[6]. ХХРда бугунги кунда 400 банддан иборат жиноий кодекс мавжуд бўлса, уларнинг 70дан ортиқ банди олий жазога тааллуқли. Давлат томонидан ҳар 4-5 йилда "Жиноятга қарши қаттиқ зарба бериш" ҳаракатлари амалга оширилади. ХХРда ҳар йили тахминан бир–бир ярим минг нафар киши қатл этилади. Ҳар йили 4-5 минг нафар киши эса "оғир мушт" компанияси томонидан ҳибсга олинади. Бундай саъй-ҳаракатларга ислоҳотлар даврида нафақат коррупциянинг олдини олиш, балки ички барқарорликни таъминлаб келаётган ресурслар сифатида ҳам қараш мумкин. ХХРда коррупция (порахўрлик)га қарши кураш масаласи давлат сиёсати даражасига чиқиши, коррупциянинг нисбатан камайишига олиб келди[7].

ХХР октабрь ойида ХКП Марказий Қўмитаси томонидан коррупцияга қарши кураш доирасида қабул қилинган "Саккиз бандлик қоидалар"ни бузиш билан боғлиқ 5585та ҳолат аниқланган. ХХР Марказий Қўмитаси комиссияси ва Хитой Халқ Республикаси Давлат назорат қўмитаси қўшма баёнот билан чиқар экан, унда таъкидалишича, 7819 нафар қоидабузар жавобгарликка тортилгани айтилади. 2018 йил бошидан 31 октабргача, Хитой бўйлаб саккиз пункт қоидаларини бузиш билан боғлиқ 48 456 та ҳолат аниқланган. Мазкур ишларга алоқадор 68509 нафар шахс жавобгарликка тортилди. 2012-йил декабрида, ХХР раиси Си Жиньпин томонидан ХКП низомига "Саккиз банддан иборат қоидалар" рўйхати киритилган. Рўйхат қуйидаги тартибда шакллантирилган:

---

[1] Цит бўй, каранг: Кива А.В. Модели китайских и российских реформ: в чем коренное отличие// Общественные науки и современность № 6, 2014.-С. 89.

[2]Қаранг: Кива А. В. Ўша жойда, - Б. 89.

[3] Қаранг: Ўша жойда.

[4]Қаранг: Ўша жойда.

[5]Қаранг: Румянцев Е. Н. Некоторые тенденции внутриполитического развития Китая на фоне 4-го пленума ЦК КПК 18-го созыва// Проблемы Дальнего Востока№1, 2015. –С. 30-41.

[6]Қаранг: http://www.epochtimesru/content/view/67264/4/

[7]Қаранг: Плискевич Н.М. Модернизация в России и Китае: стартовые условия и специфика государства//Общественные науки и современность №6, 2014.-С.96.

1. Раҳбарлар халқга яқин бўлиши керак. Жойлардаги ҳақиқий вазият билан таниш бўлиши ва формализмдан қочиш. Расмий ташрифлар чоғидаги дабдабабозликнинг ҳар қандай кўринишларидан ўзини тийиш;

2. Жамиятда ўтказиладиган йиғилишлар, тадбирлар асосланган қисқа ва мазмунли бўлиши;

3. Бюрократик процедураларни қисқартириш;

4. Мансабдор шахсларнинг хорижга чиқиш ташрифлари фавқулодда ҳолатлардагина ортиқча харажатларсиз амалга оширилиши;

5. Фавқулодда ҳолатлар бўлмаганда, кортежнинг ўтиш йўлларини тўсиб қўйиш одатидан воз кечиш ;

6. ОАВда расмий тадбирлар ёки юқори мансабдорнинг ишини ёритишга жиддий сабаб бўлмаса, чиқишлардан ўзини тийиш;

7. Мансабдор шахслар, Марказий органлар билан келишилмаган бўлса, ўз асарлари ёки тадқиқотлари нашр этмаслиги, ўзини–ўзи, кўз–кўз қилишдан тийилиши;

8. Раҳбарлар меҳмонхона ва расмий транспорт жойлардан фойдаланиш билан боғлиқ сарф – харажатларда қатъий тежамкор бўлиши.

*ХКП интизомни* тафтиш бўйича Марказий комиссияси маълумотларига кўра**,** 2013-2017 йилларда мамлакатда жами 1,545 миллион иш қўзғатилган ва 1,537 миллион киши жазоланган. Партия тузилмалари ва давлат органларидаги юқори лавозимдаги раҳбар кадрлар орасидан 176 нафар шахс вазир ўринбосари ва ундан юқори даражадаги мансабдорлар терговга тортилган ва жазоланган[1] . Ҳарбий хизматчилардан корпус командири ўринбосари, юқори даражадаги 66 нафар офицер–зобитлар жазоланди. Улар орасида-етти генерал-полковник (ХХРда бу энг юқори ҳарбий унвон) бор[2]**.**

Будан, ХХРда ислоҳотларни амалга оширишда қаттиқ назорат, коррупцияга қарши кураш, барқарорликни таъминлашдаги ва бошқа мезонларга амал қилинмоқда, деган қисқача хулосага келиш мумкин.

[1] Қаранг: https://zvezdaweekly.ru/news/t/2018725924-m2p0V.html)

[2] Қаранг: https://www.trud.ru/article/18-12-2020/1397809_v_kitaj_pribyl_pervyj_tovarnyj_poezd_iz_turtsii.html